Aina za Swala ya sunnah

Swala ya sunna ni aina nyingi: Muhimu zaidi ya hizo ni zifuatazo:

Kwanza: Sunna za ratiba

Nazo ni sunna zenye kufuata Swala za faradhi

Na jumla ya sunna za ratiba ni rakaa kumi au rakaa kumi na mbili, nazo ni:

- Rakaa mbili kabla ya Alfajiri.

- Rakaa mbili kabla ya Adhuhuri au nne na rakaa mbili baada yake.

. Rakaa mbili baada ya Magharibi.

- Rakaa mbili baada ya Isha. Ibnu ‹Umar amepokewa akisema: (Nimehifadhi kutoka kwa Mtume ﷺ rakaa kumi: Rakaa mbili kabla ya Adhuhuri na rakaa mbili baada yake, rakaa mbili baada ya Magharibi nyumbani kwake, rakaa mbili baada ya Isha nyumbani kwake na rakaa mbili kabla ya Swala ya Asubuhi) [Imepokewa na Bukhari na Muslim.].

Na imethubutu hadithi kama hii kutoka kwa ‘Aishah t isipokuwa yeye alitaja rakaa nne kabla ya Adhuhuri [Imepokewa na Muslim.].

https://www.al-feqh.com/sw/swala-ya-sunna